# גרינינקע ביימעלעך



אונטער די גרינינקע
ביימעלאך
שפּילען זיך משה׳לאך,
שלמה׳לאך ......

................................

אוי, מיר זאל זיין זיסע
קינדערלאך
פאר אייערע כשר׳ע
אויגעלאך!

ח. נ. ביאליק



## חודשדיקער אילוסטרירטער
# קינדער־זשורנאַל.

## אינהאַלט:




אַרויסגעגעבן פון פאַרלאַג
„נייע יידישע פאָלקסשול״, ווילנע.

אַדרעס:
Wilno, Stefańska 24 m. 28.

№ 1 אָקטאָבער 1926

אַבאָנעמענטס־פּרייז: פאַר פוילן אַ יאָר (10 נומערן) — 4 גילדן, אַ ½ יאָר (5 נומערן) — 2 גילדן.
פאַר אויסלאַנד: אַ יאָר (10 נומערן) — 60 סענט, אַ ½ יאָר (5 נומערן) — 30 סענט.

פּרייז פון נומער 50 גראָשן (6 סענט).

צום נייעם לערניאָר!

# פאַרלאַג „נייע ייד. פאָלקס-שול", ווילנע.

## I. לערנביכער אויף יידיש:

אין אַלע יידישע שולן זיינען אָנגענומען פאָלגנדיקע לערנביכער אויף יידיש:

### א) לעבעדיקע קלאַנגען

פון ש. באַסטאָמסקי און מ. חיימסאָן:

1) אילוסטרירטער אלף־בית
2) כרעסטאָמאַטיע פאַרן ערשטן לערניאָר
3) „ „ צווייטן „
4) „ „ דריטן „

### ב) דאָס לעבעדיקע וואָרט

פון ש. באַסטאָמסקי און ז. רייזין
פאַרן 4־טן און 5־טן לערניאָר

### ג) דאָס נייע וואָרט

פון ש. באַסטאָמסקי און מ. חיימסאָן

1־טער טייל — עפּאָס; 2־טער טייל — ליריק; 3־טער טייל — דראמע.

דער לעצטער טייל — דראמע — איז נישט לאַנג דערשינען.

אַנטהאַלט גרעסערע אויסצוגן פון די בארימטע ווערק: „געשמידעטער פראָמעטעוס", „קיניג אוידיפוס", „אַנטיגאָנע", „איפיגעניע און אוליס", „יוליוס צעזאַר", „האַמלעט", „עתליה" און „דער קאַרגער".

## II. יידישע רעכנביכער

פון ש. באַסטאָמסקי

1) אילוסט. אריטמעט. רעכנבוך פאַרן 1־טן לערניאָר לויט י. שטעקלין—
1־טער טייל, I העפט. פרייז 90 גר.
2) רעכנבוך — ערשטער הונדערט, I טייל 2 העפט. פרייז 80 גר.
3) רעכנבוך — ערשטער טויזנט II טייל, 1 העפט. פרייז 35 גר.
4) רעכנבוך — כלערליי צאָלן II טייל, 2 העפט. פרייז 70 גר.
5) רעכנבוך — ברוכצאָלן. פרייז 1.10 גר.

---

## III. געאָגראַפיע פון מ. חיימסאָן 2 טיילן.

## IV. אַרבעטן אויף נאַטור-וויסנש.

(זאָאָלאָגיע און באָטאַניק)

פון ק. פ. יאַגאָדאָווסקי, יידיש–מ. חיימסאָן

## V. זאַמלונגען פון פאָלקלאָר

1) ביים קוואַל I באַנד (שפּריכווערטער, ווערטלעך א. אנד.)
2) ביים קוואַל II באַנד (יידישע פאָלקס־לידער)
3) יידישע פאָלקסרעטענישן.
4) יידישע פאָלקס־מעשיות וועגן בעש"ט. (169 מעשיות)
5) מעשה „דילה ריינה", 6) „פּורים־שפּילן".

## VI. א גרויסער אויסוואַל פון פאַרשיידענע לייענביכלעך פאַר יינגערע און עלטערע קינדער.

---

## VII. קינדער־זשורנאַל „גרינינקע ביימעלעך" —

אבאָנעמענטס־פרייז: 4 זל. א יאָר, 2 זל. א האַלב יאָר — יעדער נומער 50 גראָשן.

---

די ביכער צו באַקומען אין אַלע יידישע בוכהאַנדלונגען.

פאָדערט אומזיסטע קאַטאַלאָגן!

אדרעס פון פארלאג:
Wilno, Stefańska 24, m. 28, S. Bastomski.

# גרינינקע בײמעלעך

## חודשדיקער אילוסטרירטער קינדער-זשורנאל

אונטער דער רעדאַקציע פון ש. באַסטאָמסקי.

נומער I | אָקטאָבער 1926 | ערשטער יאָרגאַנג

### אונדזער אַלבאָם



מוזיצירנדיקע קינדער. — א. פײערבאַך.

# אַ פריילעכע בשורה פאַר די יידישע קינדער.

קינדער! מיר קומען צו אײַך מיט אַ פריילעכער בשורה: מזל טוב! אײַערע באַליבטע „גרינינקע ביימעלעך“ זיינען ווידער דאָ!

ווידער ווען מיר, יידישע לערער, באַגעגענען זיך מיט אײַך, יידישע קינדער, אונטער די נייע „גרינינקע ביימעלעך“, שמועסן וועגן די אַלע פראַגן, וואָס אײַך אינטערעסירן, דערציילן אײנע די אַנדערע מעשהלעך, זינגען לידלעך, צוזאַמען שפּילן, צוזאַמען פאַרבּרענגען.

לאַנג האָבּן מיר זיך שוין, קינדער, מיט אײַך ניט באַגעגנט אונטער די „גרינינקע ביימעלעך“!

.. ריידן איז דאָ אַזוי פיל וועגן וואָס!

מיר, לערער, ווייסן, אַז איר זייט ניט שולדיק אין דעם, וואָס די פריערדיקע „ביימעלעך“ זיינען פאַרוועלקט געוואָרן. מיר ווייסן, ווי אַזוי איר האָט חדשים־לאַנג געבּענקט נאָך זיי, זיך נאָכגעפרעגט אויף זיי.

עס זיינען געווען וויכטיקע סיבּות, צוליבּ וועלכע די „ביימעלעך“ זיינען אויף אַ געוויסער צייט אונטערגעשניטן געוואָרן. אונטערגעשניטן, אָבער ניט אויסגעוואָרצלט געוואָרן. וואָרום זייערע וואָרצלען זיינען די קינדער פון די יידישע שולן*). און די יידישע שולן האָבּן זיך פאַר די לעצטע עטלעכע יאָר נאָך מערער פאַרשטאַרקט און פאַרפעסטיקט.

און ניט נאָר בּיי אונדז אין פוילן.

אין אַלע לענדער פון דער גאַנצער וועלט — אין באַנייטן און בּאַפרייטן רוסלאַנד, דעם אַזוי געראַפענעם ראַטנ־פאַרבּאַנד, אין לאַטוויע, אין ליטע, אין די פאַראייניקטע שטאַטן פון צפון אַמעריקע, אין קאַנאַדע, אין אַרגענטינע — אומעטום שטאַרקן זיי זיך, וואַקסן און געדייען, פון אומעטום בּאַקומען די פריינד פון דער יידישער שול די פריילעכסטע גערוסן.

עס פעלט נאָר דאָס אָרט, ווו די קינדער פון די יידישע שולן פון אַלע לענדער זאָלן זיך צוזאַמענטרעפן.

און מיר ווילן האָפן, אַז דאָס אָרט וועט זיין—די נייע „גרינינקע ביימעלעך“.

יידישע קינדער פון אַלע לענדער, פאַראייניקט זיך! געדענקט, אַז אײַער טרעפפונקט איז—אײַער זשורנאַל „גרינינקע ביימעלעך“!

די רעדאַקציע.

*) יידישע — מיינען מיר — די שולן, ווו מע לערנט אויף יידיש.





אברהם רייזען.

## צום 50=יאָריקן יובילײ פון אברהם רייזען.

ליבע קינדער! איר געדענקט געוויס, אַז הײַנטיקן פרילינג איז דער באַרימטער יידישער דיכטער אברהם רייזען אַלט געוואָרן 50 יאָר.*)

פופציק יאָר איז דער דיכטער אַלט געוואָרן און דרייסיק יאָר שאַפט ער שוין זײַנע ווערק אין דער יידישער שפּראַך.

דער דאָזיקער טאָפּלטער יובילײ פון דעם באַליבטן פאָלקסדיכטער איז געפּײַערט געוואָרן פון אַלע די, וואָס האָבן ליב דאָס יידישע בוך, אומעטום, ווו נאָר עס קלינגט דאָס יידישע וואָרט, ווו עס דערשײַנען יידישע צײַטונגען.

אין אַלע יידישע קולטורגעזעלשאַפטן און בילדונגס=אַנשטאַלטן פון דער גאָרער וועלט האָט מען אין דעם פײַערלעכן יובל=טאָג דערציילט וועגן די גרויסע פאַרדינסטן און אויפטוען פון אברהם רייזען פאַר דער יידישער ליטעראַטור, אומעטום האָט מען געלייענט זײַנע ווערק, דעקלאַמירט און געזונגען זײַנע לידער.

מיט אַ באַזונדער ליבע איז דער יובילײ פון אברהם רייזען געפּײַערט געוואָרן אין די יידישע שולן. קינדער פון אַ סך שולן האָבן געשיקט צום באַליבטן דיכטער האַרציקע באַגריסונגס=בריוו; דער אַמעריקאַנער שלום=עליכם פאָלקס=אינסטיטוט האָט לכבוד דעם יובילייאַר אַרויסגעלאָזן אַ פּראַכטפולע אילו=סטרירטע אויסגאַבע פון זײַנע געוויילטע לידער; די צ. י. ש. אָ. אין דער פּוילישער רעפּובליק האָט אַרויסגעגעבן אַ ספּעציעלע בלעטל וועגן דעם גרויסן דיכטער און פאַרשפּרייט עס צווישן די קינדער אין טויזנטער עקזעמפּלאַרן.

צום גרויסן באַדויערן זײַנען נאָך די „גרינינקע ביימעלעך“ ניט געווען דאַן, ווען אַלע האָבן געפּייערט אברהם רייזענס יובילײ. איצט, באַגײַענדיק דעם איינציקן יידישן קינדער=זשורנאַל אין פּוילן, האַלט די רעדאַקציע פאַר איר ערשטן חוב צו שיקן דעם באַ=ליבטן דיכטער די האַרציקע ברכה פון די יידישע קינדער און ווינטשן אים, ער זאָל נאָך לאַנגע יאָרן לעבן און שאַפן פאַר זיי און פאַרן גאַנצן יידישן פאָלק.

---

*) געבוירן שבת הגדול 1876 אין קוידאַנאָוו, מינסקער גובערניע.

אברהם רייזען.

## אֶלול=טעג.

שטילע גראָזן ציטערן,
טוליען זיך און בייגן זיך;
און די זון, די היטעריןּ,
נעמט צום אָפּשייד נייגן זיך.

ביימעלעך פאַרומערטע
ביי די הויפן הוידען זיך,
בלעטלעך אָפּגעזוומערטע
פלאַטערן און סודען זיך.

וואָלקנדלעך צעשלאָגענע
אין דעם רוים צעשפּרייטן זיך,
פויגל שטום צעטראָגענע
ערגעץ פליען גרייטן זיך.

קילער ווייען ווינטעלעך,
פרעמד און קאַלט געריסנדיק,
בלויז ביים הויז די קינדערלעך
שפּילן, גאָרניט וויסנדיק.

אברהם רייזען.

## תִשרֵי=טעג.

העכער גייט די זון,
שטילער פאַלט איר גאָלד;
מילדע תִשרֵי=טעג —
ווער האָט זיי ניט האָלט?

ליבער ווערט איר גוטס,
גנעדיקער איר ליכט,
ווי זי וואָלט איר שוץ
שיקן אויסגעריכט.

ווייטער רוף און טאָן
זיך פון ערגעץ טראָגט,
עפּעס זאָגט עס אָן
שטיל און ניט דערזאָגט.

קוקסט זיך שטיל אַרום,
פאַלט אויף פעלד דיין בליק;
זעסטו ווו אַ בלום,
איז דאָס שוין אַ גליק.

גרינט אַ בלאַט נאָך ווו,
איז דאָס אַ געשאַנק,
ווערסטו פול מיט רו,
פול מיט לויב און דאַנק...



לעאָן עלבע.

# אַ מעשה מיט צוויי ברידער.

אמאָל זיינען געווען צוויי ברידער. איינעם האָט מען גערופן קידער און דעם אַנדערן — ווידער.

און זיי האָבן טאַקע געלעבט קידער-ווידער. האָט איינער געזאָגט טאָג, האָט דער צווייטער געזאָגט נאַכט; האָט איינער געוויינט, האָט דער צווייטער געלאַכט; האָט איינער געזאָגט זומער, האָט דער צווייטער געזאָגט ווינטער; איז איינער געקומען אַפריער, איז דער צווייטער געגאַנגען אַהינטער.

קורץ — די צוויי ברידער, קידער און ווידער, האָבן זיך צווישן זיך געריסן און געביסן, און געקריגט זיך און געאַמפּערט זיך, און ס'איז געווען איינפאַך לייטישע געלעכטער. ס'איז אַפילו אַרומגעגאַנגען אַ ווערטל: זיי לעבן, ווי די צוויי ברידער, קידער-ווידער.

איינמאָל האָבן מענטשן געזאָגט צו די צוויי ברידער, קידער און ווידער:

— הערט נאָר, וואָס דאַרפט איר לעבן צוזאַמען און קריגן זיך? איר קאָנט דאָך לעבן באַזונדער און איר וועט פאַר קיינעם ניט זיין קיין בייז ווונדער!

האָבן געענטפערט די צוויי ברידער, אי קידער, אי ווידער:

— הע, איר קלוגע לייט וואָס איר זייט! אז מיר וועלן לעבן באַזונדער, וועלן מיר זיך טאַקע דאַן ניט קריגן, היינט וואָס וועט דאָס טויגן און צו וואָס זאָל מען אונדז רופן קידער און ווידער?

האָבן זיי געלעבט ווייטער צוזאַמען און אַלץ ניט געשטימט און דערמיט זיך נאָך באַרימט. וואָס איינער האָט געזאָגט האָט דער צווייטער ניט געהערט און געטאָן פונקט פאַרקערט.

איינמאָל האָבן זיי געדאַרפט ערגעץ-ווו פאָרן. זאָגט איינער:

— לאָמיר פאָרן מיטן באַן.

מאַכט און לאַכט דער צווייטער:

— אַ נייער פּלאַן, גאָר פאָרן מיטן באַן!

— לאַכט קידער:

— טאָ ווי זשע ווילסטו פאָרן? ביי אַן אָקס אויפן האָרן?

מאַכט ווידער:

— איך מיין מיט אַ פערד און אַ וואָגן.

מאַכט קידער:

— אַ פערד און וואָגן טויג אויף קלאָגן.

לאַכט ווידער:

— קאָנסטו מיר ניט זאָגן, פאַרוואָס עס טויג אויף קלאָגן?

ענטפערט קידער:

— ווייל עס וועט נעמען יאָרן, ביז מיר וועלן פאַרפאָרן.

זאָגט ווידער:

— און מיט דיין באַן, גיי איך מיט דיר אין געוועט, וועלן מיר נאָך פאַר-פאָרן העט-העט!

אַ קיצור הַדָבָר, מע האָט זיך אַזוי געקריגט און געקליגט, ביז מע איז גאָרניט געפאָרן.

אַ צווייטן מאָל האָבן זיי געדאַרפט גיין כאַפּן פיש. זאָגט קידער, אַז מע

דאַרף כאַפּן מיט־אַ ווענדקע, און ווידער זאָגט: — ניין, מיט אַ נעץ!

מאַכט קידער:

— וואָס עפּעס מיט אַ נעץ?

לאַכט ווידער:

— וואָס עפּעס מיט אַ ווענדקע?

זאָגט קידער:

מיט אַ ווענדקע איז בעסער.

זאָגט ווידער:

— און אַ נעץ איז גרעסער!

מאַכט קידער:

— ניין, ווידער! אַט ווייל דו ווילסט מיט אַ נעץ, וויל איך מיט אַ ווענדקע!

זאָגט ווידער:

— ניין, קידער! אַט ווייל דו ווילסט מיט אַ ווענדקע, וויל איך מיט אַ נעץ!

האָט מען זיך אַזוי אָפּגעקריגט און אָפּגעקידערט און אָפּגעווידערט, ביז מע איז גאָרניט געגאַנגען כאַפּן קיין פיש.

אַ דריטן מאָל איז געווען אַזוי אַן עסק וועגן בויען אַ הויז.

דאָס אַלטע הויז, וווּ די צוויי ברי־דער, קידער און ווידער, האָבן געוווינט, האָט שוין געהאַלטן ביים איינפאַלן און מע האָט געדאַרפט בויען אַ נייע הויז.

מאַכט קידער:

— מע דאַרף בויען פון האָלץ.

מאַכט ווידער:

— ביסט אַ באָלץ, ווען דו ווילסט בויען אַ הויז פון האָלץ.

פרעגט קידער:

— און פון וואָס ווילסטו בויען, חכם מיינער?

ענטפערט ווידער: — פון ציגל.

מאַכט קידער:

פון ציגל איז דאָך טייער.

לאַכט ווידער:

— און פון האָלץ טויג אויפן פייער!

האָבן זיי זיך אַזוי אָפּגעקידערט און אָפּגעווידערט און גאָרניט געבויט קיין הויז.

זיינען זיי געזעסן אין דעם אַלטן הויז.

און זיי זיינען געזעסן, ביז דאָס הויז איז איינגעפאַלן. עס איז נאָך געווען אַ נס, וואָס בעת מעשה זיינען זיי אינעווייניק אין הויז ניט געווען: איז מיט זיי גאָרנישט ניט געשען.

וואָס זאָלן זיי איצטער טאָן? זיי קאָנען דאָך אין דרויסן ניט זיצן! זיינען זיי אַוועק וווינען ביי פרעמדע. און אויך דאָרטן זיינען זיי געווען קידער־ווידער.

אָבער די פרעמדע מענטשן האָבן ניט געקאָנט פאַרטראָגן דאָס קידער־ווידער פון די צוויי ברידער. האָבן די פרעמדע מענטשן צו זיי געזאָגט:

— ליבע ברידער, אויב איר ווילט לעבן קידער־ווידער, קלייבט זיך אַרויס און בויט זיך אויס אַליין אַ הויז.

זיינען אַוועק די צוויי ברידער, קידער און ווידער, בויען פאַר זיך אַ הויז. אָבער דאָ האָט זיך ווידער אָנגעהויבן די אייגענע מעשה: קידער האָט געוואָלט בויען דאָס הויז פון האָלץ און ווידער — פון ציגל. איז אַוועק אַ קידער־ווידער צווישן די צוויי ברידער, און דערווייל האָט מען ניט געבויט דאָס הויז, און די מעשה איז ניט אויס.

און אַט אַזוי גייט דאָס דער געשלידער פון דער מעשה מיט די צוויי ברידער, וואָס איינעם האָט מען גערופן קידער און דעם אַנדערן — ווידער.



# זשייצען *)

(ווייסרוסישע לעגענדע).

דער גאָלדענער האַרבסט איז פאַרשוווּנדן. די קלאָרע דורכזיכטיקע טעג זיינען קירצער געוואָרן. עס אַנטלויפן שוין די בושלען.

איבער די פעלדער ציט זיך אַ דינער שפּינוועבס. אָפטער און אָפטער כמאַרעט זיך דער הימל. אָט לויפן אָן שווערע צעפאַטלטע כמאַרעס, צעקריכן זיך, צעשווימען זיך, און — עס רוישט אַ רעגן...

טרויעריק, קרעכצנדיק הודזשעט דער ווינט, רייסט אַרום פון די ביימער די גאָלדענע בלעטער און דרייט זיי און וואַרפט זיי אָן אויפהער...

און איבער די שטעכיקע קאָרנפעלדער גייט אַרום אַ בייזער זָקן.

אין אַן אַלטן פאַרלאַטעטן פעלץ, מיט אַ צעשויבערטער באָרד...

גייט אַרום אַליין, אַ שווייַגנדיקער, מיטן בליק צו דער ערד.

וואָס זעט ער דאָרטן? וואָס זוכט ער דאָרטן?

און אפשר איז דאָס גאָר ניט קיין זָקן?

אפשר איז דאָס נאָר אַ קוסט, אויפגעקודלט פון ווינט? און דאָס זעט עס אויס אין פאַרנאַכטיקן נעפּל, ווי אַ מענטש...

און די אַלטע לייט אין די דערפער דערציילן די קליינע קינדער.

— דער בייזער זָקן זשייצען שפּאַצירט איצט אַרום איבער די פוסטע שטעכיקע פעלדער...

— וואָס טוט ער דאָרטן? וואָס זוכט ער דאָרטן?

— ער גייט אַרום און זעט, צי מע האָט פון די פעלדער אַלץ אַראָפּגענומען.' און אַז ער דערזעט פאַרבליבענע זאַנגען, אַראָפּגעפאַלענע, אָדער ניט קיין אָפּגעשניטענע, בייזערט ער זיך, דער אַלטער, בייגט זיך איין, בינדט זיי צונויף אין גאַרבן און טראָגט זיי אַוועק אויף די פעלדער פון די, וואָס האָבן זייער קאָרן ריין אַראָפּגענומען.

און אויף איבעראַיאָר פאַסירט אַזוי: דאָרט, ווו זשייצען האָט געפונען פאַרבליבענע זאַנגען, איז אַן אומגעראָטעניש, און דאָרט, ווו ער האָט די זאַנגען געבראַכט — איז אַ גרויסע שֶפע.

און אָט אַזוי גייט זיך זשייצען פון איין פעלד אויפן אַנדערן, פון איין דאָרף צום אַנדערן יאָר־איין יאָר־אויס.

יידיש—ש. מאלקעלעס.

*) אזוי הייסט אויף ווייסרוסיש דער הארבסט.



# צו דער געשיכטע פון ווילנע.

די באַרימטע שטאָט ווילנע איז שוין זייער אַלט. איינינקע געלערנטע דערווייזן, אַז די שטאָט איז געגרינדעט געוואָרן שוין אין IX י. ה.; אַנדערע געלערנטע – אַז נאָר אין XII י. ה. יעדנפאַלס איז שוין די שטאָט אַלט בײַ 800 יאָר.

נאָך פֿאַר יענער צײַט איז שוין ווילנע געווען אַ יִשוב, דורך וועלכן עס פלעגט גיין דער האַנדל צווישן דעם שוואַרצן און דעם באַלטישן יַם.

אין יענע אַלטע צײַטן איז די ווילנער געגנט באַוווינט געווען דורכוים פון ליטווינער, וועלכע זיינען נאָך דאַן געווען געצנדינער.

די הויפטשטאָט פון אַמאָליקן פירשטנטום ליטע איז ווילנע געוואָרן ערשט אין XIV י. ה. (אַרום דעם יאָר 1323). ביז יענער צײַט איז די הויפטשטאָט פון ליטע געוועזן ט ר אָ ק.

דער ליטווישער גרויספירשט ג ע ד י מ י ן האָט פאַרלאָזן טראָק און געמאַכט ווילנע פאַר זיין הויפטשטאָט.

אַ ליטווישע לעגענדע שטעלט פאָר געדימינען אַלס דעם גרינדער פון ווילנע. עס ווערט אַזוי דערציילט:

„איינמאָל האָט זיך געדימין אַרומגעיאָגט נאָך ווילדע חיות אויף די בערג, וואָס ליגן בײַ דער ו ו י ל י ע. אויף איינעם פון די בערג האָט זיך דעם פירשט אײַנגעגעבן אַוועקצוליגן אַ ווילדן בופלאָקס. אויף יענעם באַרג איז געשטאַנען אַ טעמפל פאַר דעם גאָט פערקונאַס*).

פאַרמאַטערט פון יאַגד, איז געדימין דאָרט געבליבן שלאָפן. האָט זיך אים געחלומט, אַז אַ גרויסער וואָלף מיט אַן אײַזערנעם פאַנצער אויפן קאָפּ שטייט אויפן שפּיץ באַרג און ברומט מיט אַ שרעקלעכן געשריי, ווי פון הונדערט וועלף.

געדימין האָט זיך דערשראָקן און זיך אויפגעכאַפּט. באַלד איז ער געגאַנגען צום פריסטער פון דעם גאָט פערקונאַס און געבעטן באַשיידן אים דעם חלום. האָט דער פריסטער אים געזאָגט: „דער גרויסער וואָלף, וואָס

*) דער גאָט פון וועטער און דונער בײַ די אַלטע ליטווינער.

דו האָסט געזען, דאָס איז אַ שטאַרקע פעסטונג און אַ גרויסע שטאָט, וואָס וועלן שטיין אויף דעם דאָזיקן פּלאַץ. און וואָס דער וואָלף האָט אַזוי שטאַרק געברומט, דאָס ווייזט, אַז מיט דער שטאָט וועט קלינגען אַ וועלט".

נעדימינען איז געפעלן געוואָרן דער באַשייד פון דעם חלום און ער האָט באַלד אָנגעהויבן צו בויען אויף דעם אָרט די פעסטונג און די שטאָט, וואָס האָט געקראָגן דעם נאָמען ווילנע."

דאָס איז ניט מער ווי אַ לעגענדע. באמת איז ווילנע געווען אַ שטאָט און אַ פעסטונג שוין לאַנג פאַר געדימינען.

געדימין האָט נאָר געמאַכט ווילנע פאַר זיין הויפּטשטאָט.

געדימין האָט גערופן אַלע פעלקער פון נאָענט און וויט צו קומען זיך באַזעצן אין זיין נייער הויפּטשטאָט. די סוחרים און האַנטווערקער האָט ער באַפרייט פון אָפּצאָלונגען, געגעבן זיי אַלע רעכט און פרייהייטן.

אין יענער צייט האָבן זיך דאָס באַזעצט אין ווילנע אַ סך יידן, רוסן און דייטשן. שפּעטער זיינען קיין ווילנע אויך געקומען פּאָלאַקן. די שטאָט האָט אָנגעהויבן צו וואַקסן און איז מיט דער צייט געוואָרן אַ גרויסער וויכטיקער צענטער.

אונדזער בילד שטעלט פאָר דעם באַרג, אויף וועלכן געדימין איז לויט דער לעגענדע געבליבן רוען. דער באַרג רופט זיך — שלאָסבאַרג. אויף דעם דאָזיקן באַרג האָט דער פירשט שפּעטער אויסגעבויט זיין שלאָס, פון וועלכן עס זיינען נאָך ביז איצט פאַרבליבן קליינע רעשטן.

ש.

וולאַדיסלאַוו סיראָקאָמליאַ*)

# דער וואָלף האָט חתונה.

איז געקומען רבי בער—דער לטחן, דער לטחן
צו דער וועלפּיכע־כלה פאַר אַ שדכן, אַ שדכן;
וואָלף אין אָסיען ווערט אַ חתן,
געסט געלאַדן — שמחה־ששון
אין וועלדל, אין וועלדל.

ביי דעם יאָזש אונטער שלאָס איז די בראַנפן,
די בראַנפן;
פאַר אַ בדחן איז פּיקסל דער חנפן, דער חנפן;
אַ פּאָר האָזן זיך געלאָזן
אונטערפירנס, כלה־חתן
צו באַדעקנס, באַדעקנס.

טכויר סאַרווערט די ביר צום ערשטן, צום ערשטן,
און דאָס שפּערל מאַכט מאַלץ פון גערשטן,
פון גערשטן;
די קוקאַווקע פון קאַראַפּקע
גיסט פונאַנדער שפּירעט דווקא
אין גלעזער, אין גלעזער.

פאַר אַ קוכער איז אָקס דער געלער, דער געלער;
און דער כלב וואַשט שיסל און טעלער.
חזיר אָסור — פּיסל כשר
האָט געבראַכט פון יאַטקע בשר
צו גראָשן, צו גראָשן.

דעם בייכל גלעט בער נאָך דער סעודה, דער סעודה;
דאַן שפּילט ער אַ מאַרש אויף דער דודע, דער דודע.
וואָלף אַ כוסע מאַכט אַ גרויסע,
כאַפּט די ציג, מהיכא תיתא,
צום טענצל, צום טענצל.

—היינט בין איך אין הומאָר — אַ מלך, אַ מלך!
נו, ציגעניו, דריי זיך! גאָר פריילעך, גאָר פריילעך!
צו די כלים! לוסטיק, עולם!
העי, שפּיל אופּעט, בערל גולם,
אַ דריידל, אַ דריידל!

פון פּויליש ש. הורוויטש.

*) פּסעוודאָנים פונם פּוילישן דיכטער לודוויק קאָנדראַטאָוויטש (געבוירן — 1823, געשטאָרבן — 1862).



# דזשאָרדאַנאָ בּרונאָ.

מיט קאַרגע 400 יאָר צוריק· איז אין דעם קיניגרייך נעאַפּאָל, אין דעם קליינעם שטעטל נאָוו, בּיי אַן אָרעמען איטאַליענער געבּאָרן געוואָרן אַ ייִנגל — פיליפּ בּרונאָ.

צו 15 יאָר איז בּרונאָ אָנגעקומען אין אַ מאָנאַסטיר און בּאַקומען דאָרט אַ נייעם נאָמען — דזשאָרדאַנאָ.

אין מאָנאַסטיר האָט בּרונאָ פאַרבּראַכט 12 יאָר.

די גאַנצע צייט האָט ער זיך דאָרטן פלייסיק געלערנט, פיל געלייענט און געהאַט גרויסע פעולות אין די אַלע וויסנשאַפטן, וואָס זיינען נאָר געווען בּאַקאַנט אין זיין צייט.

אין מאָנאַסטיר האָט בּרונאָ אויך אָנגעשריבּן זיינע ערשטע צוויי ווערק.

פון די דאָזיקע ווערק האָט זיך אַרויסגעוויזן, אַז דער יונגער מאָנאַך דענקט וועגן אַ סך זאַכן ניט אַזוי, ווי עס דענקען וועגן דעם די געלערנטע פון זיין צייט, ניט אַזוי, ווי עס דערלויבּן צו דענקען די גייסטלעכע.

אין יענע פינסטערע צייטן האָבּן נאָך די גייסטלעכע געהאַט די גאַנצע ממשלה איבּערן פאָלק און קיינער האָט ניט געטאָרט אַרויסזאָגן קיין פרייע מיינונג וועגן דעם, וואָס זיי, די גייסטלעכע, האָבּן געהאַלטן פאַר ריכטיק.

בּרונאָ איז אַרויסגעטראָטן קעגן די אָנגענומענע מיינונגען פון די גייסטלעכע וועגן איינינקע פראַגן.

מע האָט אים דעריבּער בּאַשולדיקט, אַז ער איז אַן אפּיקורס, און אַרויפגעלייגט אויף אים אַ חרם. קיינער האָט מיט אים ניט געטאָרט האָבּן קיין מגע ומשא.

לויט די געזעצן פון יענער צייט האָט מען אים, ווי אַן אַפּיקורס, געדאַרפט פאַרמשפּטן צו אַ האַרבּער שטראָף.

בּרונאָ האָט זיך דאַן ארויסגעגנבעט פון מאָנאַסטיר און איז אַנטלאָפן קיין רוים.

דאָ האָט אים אָבּער געדראָט נאָך אַ גרעסערע געפאַר. האָט ער דעריבּער אויסגעטאָן די מאָנאַכן=קליידער און איז אַוועק קיין גענוע.

פון יענער צייט אָן הייבּט זיך אָן בּיי בּרונאָן אַ לעבּן פון נע ונד זיין.

וואָגלענדיק פון לאַנד צו לאַנד, פון שטאָט צו שטאָט, האָט ער אומעטום פונאַנדערגעטראָגן זיין לערע.

מונדלעך און שריפטלעך איז ער אַרויסגעטראָטן קעגן די גייסטלעכע, בּאַשולדיקט זיי אין געלט=גיריקייט און צביעות; דערציילט, אַז זיי אַליין גלויבּן ניט אין דעם, וואָס זיי

פריידיקן, אַז זיי שטרעבן צו דערשטיקן דעם פרייען מענטשלעכן געדאַנק; אַז זיי פאַרווערן די פרייע פאָרשונג, כּדי וואָס לענגער צו האַלטן די מענטשן אין דער פינסטערניש, אַז זיי באַנוצן זיך מיט דער גייסטיקער אָרעמקייט פון המון צוליב די אייגענע אינטערעסן.

די געלערנטע פון זיין צייט האָט ברונאָ באַשולדיקט אין דעם, וואָס זיי זיינען טעמפּ און פאַרגליווערט. זיי קניען בלינד פאַר דער לערע פון די פאַרצייטיקע גריכישע געלערנטע אַריסטאָטעלעס און פּטאָלאָמעוס.

די ווערק פון די דאָזיקע געלערנטע זיינען אָבער אין יענער צייט געווען קודש קדשים, הייליק, ווי די ביבל.

ניט איינשטימען מיט זיי האָט געהייסן טאָן אַ פאַרברעכן, באַגיין אַ שרעקלעכע ע ב י ר ה.

און דזשאָרדאַנאָ ברונאָ האָט זיך דערוועגט אַרויסצוטרעטן קעגן אָט די ווערק.

אין וואָס איז באַשטאַנען ברונאָס נייע לערע?

די נאָכפאָלגער פון אַריסטאָטעלעסן האָבן געהאַלטן, אַז די וועלט האָט אַ סוף, אַז די ערד איז אומבאַוועגלעך און איז דער צענטער פון דעם גאַנצן וועלטאַל, אַז יעדן מעת לעת דרייט זיך דער גאַנצער הימל מיט אַלע קערפּערס, מיט דער זון און לבנה, אַרום דער ערד.

ברונאָ האָט זיך געהאַלטן אָן דער מיינונג פון דעם באַרימטן אַסטראָנאָם ק. פּערניק, אַז די ערד איז ניט דער צענטער פון דער גאַנצער וועלט, אַז צוזאַמען מיט אַנדערע פּלאַנעטן דרייט זיך די ערד אַרום דער זון און די זון דרייט זיך אַרום זיך. אָבער אַפילו די זונענוועלט מיט די אַלע פּלאַנעטן איז נאָך אויך נאָר אַ שטויבעלע אין דעם וועלטאַל. יעדער שטערן איז אויך אַזאַ זון. אַרום יעדער שטערן קרייזלען זיך מחנות פּלאַנעטן... און וועלטן אַזוינע זיינען פאַראַן מיליאָנען, אָן אַ צאָל, אָן אַ סוף...

אַזוי האָט געדענקט ברונאָ.

די דאָזיקע געדאַנקען זיינען אין יענער





צייט אויסגעקומען משונה דרייסט. זיי האָבן פאַרבלענדט.

אַ געוויסער געלערנטער פון יענער צייט האָט זיך אויסגעדריקט, אַז עס האָט זיך אים פאַרשווינדלט דער קאָפּ, ווען ער האָט געלייענט ברונאָס ווערק.

הונדערטער יאָרן האָבן געדאַרפט פאַרבייגיין איידער ברונאָס געדאַנקען, וואָס זיינען פאַר זיין דור אויסגעקומען ווילד און אַפּיקורסיש, זיינען ענדלעך אָנערקענט געוואָרן פון דער וויסנשאַפט.

---

ברונאָ האָט זיך לאַנג אַרומגעוואַלגערט אין דער פרעמד. ער האָט זיך אָבער פאַרבענקט נאָך דער היים און זיך צוריקגעקערט קיין איטאַליע.

אין יאָר 1592 קומט ער קיין ווענעציע.

דערזעענדיק אים, האָבן זיינע פריינט זיך זייער פאַרוווּנדערט און דערשראָקן. זיי האָבן געוווּסט, ווי עס האַסן אים די קאַטוילישע גייסטלעכע.

און זייער מורא איז געווען ניט קיין אומזיסטע. קורץ נאָכדעם האָט מען אים לויט אַ מסירה אַרעסטירט און פאַרשפּאַרט אין תּפיסה.

די באַשולדיקונג קעגן אים איז אָבער געווען ניט קיין פעסטע. דאַן האָט זיך אַריינגעמישט דער פּויפּסט און געפאָדערט, מע זאָל אים אַרויסגעבן דעם אַפּיקורס. מע האָט אים געפאָלגט און דעם 27-טן פעברואַר 1593 איז ברונאָ אַריינגעפאַלן אין די הענט פון די אינקוויזיטאָרן. עס האָט זיך אָנגעהויבן אַ נייער משפּט. ברונאָן האָט מען באַשולדיקט, אַז ער האָט פאַרשפּרייט אַפּיקורסישע געדאַנקען, אַז ער אָנערקענט ניט אייניקע דאָגמאַטן פון דער קאַטוילישער קירך.

ברונאָ האָט זיך גלענצנד פאַרטיידיקט. עס האָט אָבער ווייניק געהאָלפן. ווען ער וואָלט אַפילו גערעדט מיטן לשון פון אַ מלאך, וואָלט ער ניט געקאָנט צווינגען די שופטים מודה צו זיין, אַז ער איז גערעכט און זיי זיינען אומגערעכט.

דער ענין האָט זיך געצויגן לאַנג, ביי 6 יאָר. פאַר דער גאַנצער צייט האָט מען אים געפּייניקט אין תּפיסה.

די שופטים האָבן בכיוון געצויגן דעם ענין. זיי האָבן גערעכנט, אַז ברונאָ וועט זיך דערשרעקן פאַר די יסורים און וועט זיך אָפּזאָגן פון זיינע מיינונגען.

ברונאָ האָט אָבער פעסט געמאָלדן, אַז ער האָט זיך ניט פון וואָס אָפּצוזאָגן, אַז ער באַגרייפט ניט, אין וואָס מע באַשולדיקט אים.

ד׳עם 20-טן יאַנואַר 1600 איז פאָרגעקומען די לעצטע זיצונג פון געריכט און דעם 9 פעברואַר האָט מען ברונאָן איבערגעלייענט דעם פסק דין. לויטן פסק דין האָט מען אים געדאַרפט באַשטראָפן אָן בלוטפאַרגיסונג.

אויפן לשון פון דער אינקוויזיציע האָט דאָס געהייסן — פאַרברענען אים לעבעדיקערהייט אויף אַ שייטערהויפן.

ברונאָ האָט רואיק אויסגעהערט דעם פסק דין און שטאָלץ געזאָגט צו די ריכטער:

— איך רעכן, אַז איר לייענט דעם פסק דין מיט מער פחד, ווי איך הער אים אויס.

די אויספירונג פון פסק דין איז באַשטימט געוואָרן אויפן 12-טן פעברואַר. מע האָט עס אָבער אָפּגעלייגט. די גייסטלעכע האָבן נאָך אַלץ געהאָפט ברונאָן צו ברעכן. זייערע האָפענונגען זיינען אָבער געווען אומזיסטע. ברונאָ איז פעסט געבליבן ביי זיינע איבערצייגונגען.

---

עס איז געווען פרילינג פון יאָר 1600.

בלאָע הימלען האָבן געלויכטן איבער רוים. אין די סעדער האָבן פויגלען געזונגען, די לופט איז פול געווען מיט דופטיקע ריחות.

אויף איינעם פון די רוימישע פלעצער איז געשטאַנען אַ טויזנט-קעפּיקע מאַסע. אַלט און יונג, אָרעם און רייך, מענער, ווייבער, קינדער, מאָנאַכן, ריטער — אַלע האָבן אויף עפּעס געוואַרט.

גלעקער האָבן געקלונגען, פאָנען האָבן געפלאַטערט... אין מיטן פלאַץ האָט זיך געהויבן אַ שייטערהויפן, איבער אים — אַ הויכער סלופּ.

פלוצלונג האָט זיך די מאַסע אַ ריר געטאָן, ווי אַ כוואַליע האָט זיך אַ גאָס געטאָן... קעפּ האָבן זיך געהויבן, העלדזער האָבן זיך געצויגן.

אויפן ראָג פון אַ גאַס, וואָס פירט צום פלאַץ, האָבן זיך באַוויזן גלחים, אָנגעטאָן יום טובדיק. זיי האָבן געטראָגן אין דערהויך דאָס הייליק בילד — דעם סימוואָל פון ליבע און רחמנות.

עס האָט זיך דערהערט אַ הייליק געזאַנג. הינטער דעם בילד איז געגאַנגען דער פאַרמשפּטער ברונאָ, געשמידט אין קייטן הענט און פיס.

פאַר אים איז דאָס צוגעגרייט דער שייטערהויפן, אים וועט מען דאָס פאַרברענען.

ברונאָ איז בלאַס, אויסגעמאַטערט, געעלטערט פ אַ ר דער צייט.

ער גייט אָבער צום טויט מיט רואיקע פעסטע טריט, אַזוי ווי ער פלעגט געוויינטלעך גיין אויף לעקציעס, אויף דיספּוטן מיט די קעגנער.

אַ קייטנגעקלאַנג...

מע פירט אים אַרויף אויפן שייטערהויפן. מע בינדט אים צו מיט אַ קייט צום סלופּ. מע צינדט אונטער דאָס האָלץ. דאָס פייער קנאַקט. גאָלדענע פונקען צעפליען זיך אינדערהויך. דאָס טרוקענע האָלץ פלאַמט אויף. דאָס לייכטע פרילינגס-ווינטל צעבלאָזט דעם פלאַם.

די פייערצונגען הייבן זיך אַלץ העכער און העכער. זיי דערגרייכן שוין ברונאָן, בריען אים, בראָטן אים...

קיין געשריי, קיין קרעכץ.

דער קרבן האָט אויפגעהויבן דעם קאָפּ צום הימל.

די פראַכטפולע פאַרטראַכטע אויגן האָבן צום לעצטן מאָל אַריינגעקוקט אין דער טיף פון די לייכטנדיקע פרילינגס-שטערן...

די זיילן פון שוואַרצן שטיקנדיקן רויך ווערן אָבער אַלץ גערדיכטער. דאָס פייער פאַרשלינגט זיין קרבן און ברונאָ פאַרשווינדט אויף אייביק פון די אויגן פון זיינע פיינד און פריינד.

---

אַן ערך 300 יאָר זיינען פאַריבער פון יענעם טאָג. אַ שיינער זומער-טאָג (9 יוני) פון יאָר 1889. אויפן זעלביקן פלאַץ אין רוים האָבן זיך ווידער פאַרזאַמלט טויזנטער מענטשן.

אַלע זיינען אויסגעפּוצט. די שטימונג איז אַ יום־טובדיקע.

איבער אַלעמעס קעפּ הייבט זיך די גראַנדיעזע סטאַטוע פון דזשאָרדאַנאָ בּרונאָ.

עס קומט פאָר די אַנטהילונג פון זיין דענקמאָל. קיין גלעקער קלינגען ניט. נאָר עס איז אַ יום טוב, אַ גרויסער יום־טוב.

דאָס פייערט דעם נצחון דער פרייער געדאַנק!..

די קאַטוילישע מאָנאַכן פילן זיך היינט ניט איבעריקס גוט. אייניקע פון זיי זיינען אפילו אין טרויער. ער האָט געזיגט!..

דער, וועמען זיי האָבן אַזוי שענדלעך פאַרבּרענט, ווי אַן אַפּיקורס, האָט זיי מנצח געווען.

מיטן כּוח פון געדאַנק, מיטן געדאַנק, וואָס ווערט ניט געטויט, האָט ער זיי באַזיגט, דערוויזן דער וועלט, אַז זיי האָבן געבּלאָנדזשעט, אַז זיי זיינען געווען אַכזריותדיק.

זעקס טויזנט דעלעגאַציעס פון אַלע עקן וועלט האָבן אין דעם טאָג געבויגן זייערע שטאַנדאַרן פאַר בּרונאָס סטאַטוע—פאָרשטייער פון ענגלאַנד, פראַנקרייך, דייטשלאַנד, שווייץ, פאַראייניקטע שטאַטן — פון דער גאַנצער ציוויליזירטער וועלט.

אויפן פּלאַץ דונערט מוזיק. טויזנטער פענער פלאַטערן. די הייזער זיינען באַצירט.

און פון דענקמאָל לייכטן אַראָפּ די אויסגעקריצטע ווערטער:

דזשאָרדאַנאָ בּרונאָן — פון דעם יאָרהונדערט, וואָס ער האָט פאָרויסגעזען.

אויף דעם אָרט, ווו ס'האָט געפלאַקערט דער שייטערהויפן.

באַאַרבעט **ש. באַסטאָמסקי.**

## אונדזער קלוב

# פון דער רעדאַקציע.

יונגע לייענער! דידאָזיקע אָפּטיילונג געהערט אינגאַנצן צו אייך. אויף די שפּאַלטן פון „קלוב" קענט איר זיך פריי אַרויסזאָגן וועגן די אַלע פראַגן, וואָס אינטערעסירן אייך, מאַכן פאַרשיידענע פאָרשלאָגן, צונויפשרייבן זיך מיט אייערע חברים (באַקאַנטע און אומבאַקאַנטע) פון פאַרשיידענע שטעט און לענדער. יעדער לייענער מוז ווערן אַ טיכטיקער מיטגליד פון קלוב און אָפּט אָנטייל נעמען אין די שמועסן. עס פרייט אונדז זייער, וואָס אייניקע לייענער האָבן צוגעשיקט בּריוו אפילו צום ערשטן נומער.

## פּיאָנערן־גרופּן.

אַ לערערין האָט ניט לאַנג דערציילט אינטערעסאַנטע נייס פון די שולן אין ראַטנפאַרבאַנד. די קינדער פון די דאָרטיקע שולן האָבן געשאַפן אַ פּיאָנערן־אָרגאַניזאַציע.

די פּיאָנערן האָבן זיך געשטעלט פאַר אַ ציל צו העלפן דער געזעלשאַפט מיט וואָס נאָר זיי קאָנען. אין אַ דאָרף, למשל, וואָס האָט ניט געהאַט קיין פּאָסט, האָבן די קינדער אַליין געגרינדעט אַ פּאָסט, ד. ה. — אַליין געבּראַכט די בּריוו פון דער סטאַציע, עטלעכע וויאָרסט פון דאָרף, אַליין פונאַנדערגעטראָגן די בּריוו צו די אַדרעסאַטן, געשריבּן פאַר זיי בּריוו און אַדרעסן און דאַן ווידער אַליין אָפּגעטראָגן די בּריוו צו דער סטאַציע.

אין אַ צווייטן דאָרף האָבן די קינדער אַליין אויסגעקאַלכט פיל הייזער, אַריינגעבּראַכט אומעטום ליכט און ריינקייט.

פון דער רעדאַקציע: וואָס זאָגט איר, קינדער, אויף דעם? געפעלט אייך אַזאַ אָרגאַניזאַציע? וואָס פאַר אַ מין געזעלשאַפטלעכע אַרבעט וואָלטן לויט אייער מיינונג געקאָנט אויספירן די קינדער ביי אונדז?

## האַלט ריין אַייערע ביכער!

עס שרייבט אונדז אַן אַביטוריענט פון אַ יידישער שול א. כאַנין:

פיל פון די יידישע קינדער האָבן ניט קיין אַכטונג און קיין ליבע צו די ביכער, וואָס זיי לייענען, היטן זיי ניט אָפּ, באַשמוצן און באַפלעקן זיי. אַ סך ביכער פון אונדזערע ביבליאָטעקן קען מען אין האַנט ניט נעמען. די בלעטער זיינען פאַרפלעקט און פאַרשריבן מיט פאַרשיידענע באַמערקונגען, אָפטמאָל אפילו ניט קיין אָנשטענדיקע.

וועגן די איבערגעלייענטע ביכער דאַרף מען טאַקע אַרויסזאָגן אַ מיינונג, אָבער נאָר ביי זיך אין נאָטיץ=העפט, ניט אויפן בוך.

כבוד פאַר די, וואָס האַלטן ביכער ריין און גאַנץ!

## פאַרברענט אַ יידישע ביבליאָטעק.

עס דערמאָנט אונדז דער לייענער א. ב., מיר זאָלן ניט פאַרגעסן צו דערציילן די לייענער פון די „גר. ביימעלעך" וועגן דער מעשה ראַדון. די מעשה איז אַזאַ: היינטיקן זומער האָבן אין שטעטל ר אַ ד ו ן, ווילנער גוב. פאַנאַטישע ישיבה=בחורים פאַרניכטעט די ביכער פון דער דאָרטיקער יידישער ביבליאָטעק. די ווילנער בילדונגס=געזעלשאַפט (ווילביג) האָט וועגן דעם צונויפגערופן אַ גרויסע פאַרזאַמלונג, וועלכע האָט פּראָטעסטירט קעגן דעם פּאָגראָם פון דער ביבליאָטעק. די פאַרזאַמלונג האָט אויך באַשלאָסן צו זאַמלען ביכער פאַר דער צעשטערטער ביבליאָטעק.

**פון דער רעדאַקציע:** ווי אַזוי וועלן אונדזערע לייענער אָפּשאַצן די מעשים פון די ישיבה=בחורים? צי וועלן זיי מיטהעלפן זאַמלען ביכער?

## פּלאַקאַטן.

אין אַ געשריבענעם זשורנאַל, וואָס ס'האָבן אַרויסגעגעבן די קינדער פון אַ יידישער שול, האָבן מיר געפונען אָנגעמאָלט פאָלגנדיקע פלאַקאַטן:

> פרישע לופט, באַוועגונג און ריינקייט זיינען די ערשטע תנאים פון אונדזער גליק!

> באַפּוצט די ווענט פון אייערע הייזער מיט די בילדער פון אייערע באַליבטע שריפט=שטעלער!

**פון דער רעדאַקציע:** געפעלן אַייך די פלאַקאַטן?

וואָס פאַר אַ פלאַקאַטן וואָלט איר פאָרגעלייגט אויסצומאָלן?

# פון שול=לעבן

## יידישע שולן אין דער פּוילישער רעפּובליק.

אונטער דער אויפזיכט פון צ. י. ש. אָ. אין דער פּוילישער רעפּובליק געפינען זיך 208 לערנדערציערישע אַנשטאַלטן. צווישן זיי — 103 פאָלקסשולן, 22 קינדערהיימען, 5 גימנאַזיעס, 1 סאַנאַטאָריע, 1 לערער=סעמינאַר. די איבעריקע זיינען אָוונטשולן און קורסן. אין די אַלע אַנשטאַלטן לערנען זיך ביז 20,000 תלמידים און תלמידות. צום נייעם לערניאָר עפנט די צ. י. ש. אָ. נייע 20 יידישע שולן.

## נייע יידישע שולן אין ווילנע.

אין ווילנע האָבן זיך היי=יאָר געעפנט 2 נייע יידישע שולן: 1) אַ נייע יידישע גימנאַזיע פון א. וויגאָדסקאַ און מ. זאַסלאַווסקאַ און 2) אַ קונסט=האַנטווערק=שול ביי דער גימנאַזיע פון ס. מ. גורעוויטש.

## אַ קינדער־קאָאָפּעראַטיוו.

ביי דער שול „ל. הורוויטש“ אין ווילנע האָט זיך היי־יאָר געגרינדעט אַ שילער־קאָאָפּע־ראַטיוו.

מיט עטלעכע יאָר צוריק זיינען אַזוינע קאָאָפּעראַטיוון געווען ביי אַ סך יידישע שולן. זיי האָבן זיך לאַנג ניט געהאַלטן. עס וואָלט ווינטשנסווערט געווען, די ח״ח לערער זאָלן אויפקלערן די סיבות.

דעם נייעם קאָאָפּעראַטיוו ווינטשן מיר דער־פאָלג און לאַנג לעבן.

## די שמחה פון אַ ביימער־פלאַנצער.

עס שרייבט צו אונדז דער שילער א. ק.: היינטיקן פרילינג האָבן די קינדער פון די ווילנער יידישע שולן צוגלייך מיט די פוילישע, פאַרפלאַנצט אויף אייניקע גאַסן יונגע ביימער. מיט גרויס שמחה דערציילט אונדז איצט דער שילער, אַז אַלע ביימער, וואָס די יידישע קינדער האָבן פאַרפלאַנצט האָבן זיך אָנגענומען.

מיר ווילן האָפן, אַז אַלע לייענער פון די „ביימעלעך“ וועלן טיילן די פרייד פון דעם יונגן יידישן ביימער־פלאַנצער.

## וואַנדער־סעקציע.

דער שילער מ. דריזין פון ווילנע טיילט אונדז מיט, אַז זומער־צייט האָט אַ גרופּע שילער פון 5־טן קלאַס „מפיצי השכלה“ גע־גרינדעט אַ וואַנדער־סעקציע. די גרופּע האָט געמאַכט עטלעכע שפּאַצירן אין די וועלדער און אין די פאָרשטעט פון ווילנע.

פון דער רעדאַקציע: מיר לייגן פאָר די שילער פון אַנדערע שולן אויך צו גרינדן וואַנדער־סעקציעס און מיטטיילן אונדז וועגן זייערע שפּאַצירן.

## אַ מעטעאָראָלאָגישע סטאַציע אין אַ שול.

ביי דער יינגל־שול „מפיצי השכלה“ אין ווילנע האָט פון לערניאָר 1925/26 פונקציאָ־נירט אַ מעטעאָראָלאָגישע סטאַציע, אויף



וועלכער די קינדער האָבן טאָג־טעגלעך גע־מאַכט באַאָבאַכטונגען איבערן צושטאַנד פון דער אַטמאָספער.

די אַרבעט צווישן די קלאַסן איז געווען פאַרטיילט אויף פאָלגנדיקן אופן: דער III־טער קלאַס האָט יעדן אינדערפרי נאָטירט די טעמפּעראַטור, דער IV־טער—די דורכשניטלעכע פון יעדן טאָג, וואָך, חודש; דער V־טער קלאַס האָט אָבסערווירט די אַטמאָספערישע אָפּזעצונ־גען און געמאָסטן זיי מיט אַ רעגנמעסטער, דער VI־טער קלאַס פלעגט פעסטשטעלן טאָג־איין טאָג־אויס דעם מאַקסימום און מינימום פון דער טעמפּעראַטור.

צום סוף חודש פלעגן געמאַכט ווערן סה״כלען, וועלכע פלעגן פאַרפיקסירט ווערן אין דיאַגראַמען.

היי־יאָר וועט דער IV קל. אויך אַוועק־שטעלן אַ ווינט־פאָן און דער VII קלאַס — אַ באַראָמעטער אויף פעסטצושטעלן דעם דרוק פון דער לופט.

אין די נאָענטסטע נומערן פון די „גרינינקע ביימעלעך“ וועלן מיר פאַרעפנטלעכן ידיעות פון דער מעטעאָראָלאָגישער סטאַציע.

ידיעה № 1

פאַר דער צייט פון קאַניקול — (20 יוני — 20 אַווגוסט) האָט דער טערמאָמעטער געוויזן אין שאָטן:

מאַקסימום — $+31^0R$ $(+38{,}7^0C)$

מינימום — $+8{,}2^0R$ $(+10^0C)$

א. בן.

פון דער רעדאַקציע: עס איז גע־ווונטשן, אַז אַנדערע שולן זאָלן נאָכטאָן דעם ביישפּיל פון דער שול „מפיצי השכלה“ אין ווילנע און צושיקן אונדז זייערע ידיעות.

## אַ נייער מין שול־גאָרטן ביי דער שול „מפיצי־השכלה“.

אונדזער שול האָט היי־יאָר איינגעאָרדנט ביי זיך אויפן הויף אַ נייעם מין שול־גאָרטן. אין משך פון די לעצטע 6 יאָר פלעגט די שול אויך האָבן יעדן זומער אַ גאָרטן, אָבער דער גאָרטן פלעגט שטענדיק זיין ווייט פון דער

שול און מע האָט קיינמאָל ניט געהאַט פון אים די נוצן, וועלכע מע האָט געדאַרפט. היי-יאָר, ווי געזאָגט, האָט מען איינגעאָרדנט אַ גערטל ביי זיך אויפן הויף. ס'איז געווען אַזוי: אויפן הויף איז געווען אַ פלעצל מיט פאַרוואָרלאָזטע פרוכט-ביימער און קוסטעס. האָבן זיך די שילער גענומען און פאַרוואַנדלט דעם פוסטן פלאַץ אין אַ בליענדיקן גאָרטן: אויפגעשטעלט אַ פאַרקאַן, אַרומגעזען די ביימער, באַאַרבעט די ערד, אַריבערגעטראָגן אויפן גערטל פאַרשיידענע וואַלד און פעלד-געוויקסן — בכלל אַלץ, וואָס ס'קומט אַריין אין קורס פון נאַטור-וויסנשאַפט ביי אונדז אין שול. איצט איז אַ פאַרגעניגן צו אַרבעטן. צו יעדער לעקציע באַקומט יעדעס קינד אַ לעבעדיקן געוויקס, אָפטמאָל אין פאַרשיידענע סטאַדיעס פון זיין אַנטוויקלונג. מע גייט אַראָפּ אויפן הויף און מע האָט מכל טוב.

אויסער דעם וועלן נאָך די קינדער באַקומען אין פרילינג אומזיסטע זריעה אויף צו פאַרפלאַנצן אייגענע גערטלעך.

א. בן

## די קינדער רעפּובליק-„בויבעריק“.

### ביי די שלום-עליכם-פאָלקסשולן · אין די פאַראייניקטע שטאַטן אין אַמעריקע.

אין זומער 1922 האָט דער פאַרבאַנד פון די שלום-עליכם-פאָלקסשולן אין אַמעריקע געגרינדעט ביים שיינעם טייך האָדסאָן צווישן הויכע בערג אַ קינדער-קאָלאָניע — „בויבעריק“.

די קאָלאָניע האָט געהאַט גרויס דערפאָלג און זי עקזיסטירט נאָך ביז איצט.

די קאָלאָניע ווערט אָנגעפירט און פאַרוואַלטעט פון קינדער גופא און שטעלט מיט זיך פאָר אַן אמתע קינדער-רעפּובליק. די קינדער האָבן דאָרט געשאַפן אַלערליי קאָמיסיעס, וואָס זיינען נויטיק אין לעבן פון אַ רעפּובליק: אַווירטשאַפטס-ראַט, אַ געריכט א. א. וו.

די קינדער לעבט זיך אין דער קאָלאָניע אַזוי גוט, אַז עס ווילט זיך זיי פון דאָרט ניט אַוועקפאָרן.

ווער נאָר עס באַזוכט בויבעריק, ווערט אַנטציקט פאַר דעם לעבן אין דער קאָלאָניע, פאַר דער אָרדנונג, וואָס עס הערשט דאָרט.

דער יידישער דיכטער י. י. סיגאַל האָט באַשריבן די קאָלאָניע אין פאָלגנדיקן שיר „אונדזער בויבעריק“, וועלכער ווערט מיט גרויס פרייד געזונגען דורך די בויבעריק-לייט:

אַזאַ וווּנדערלעכער כּישוף
שוועבט אויף אונדזער בויבעריק,
אַזאַ שיינער, שטילער ישוב,
יומטובדיק און צויבעריק.

אַ קליין יידישע מדינה,
אַזאַ לאַנד פאַר קינדערלעך,
צווישן בערג און טאָלן גרינע,
וווּנדער, וווּנדער, וווּנדערלעך!

און פון לייוונט, ווייס און קלאָר,
קליינינקע געצעלטעלעך,
עס איז חלום, עס איז וואָר,
און אַ וועלט מיט וועלטעלעך.

זומערלעב און זומערלויב,
יומטובדיק און צויבעריק
פליט אַ ווייסע קלאָרע טויב
איבער אונדזער בויבעריק.

**פון דער רעדאַקציע:** חברים בויבעריקער! שיקט אונדז צו גענויע באַריכטן פון אייער לעבן און אַרבעט. אפשר וועלן אונדזערע קינדער, קוקנדיק אויף אייך, אויך נעמען שאַפן קינדער-רעפּובליקן.



# פרייליכער ווינקל

## יידישע פֿאָלקסרעטענישן

1. צווישן שוואַרצע קי איז אַריין איין רויטע, זיינען אַלע שוואַרצע רויט געוואָרן.

2. צוויי שונאים, אַ ווייסער און אַ שוואַרצער, שלאָגן זיך אָן אויפהער און קענען זיך ניט בייקומען.

3. אויפן פעלד שטייט אַ פאַניענקע. זי וויקלט זיך און וויקלט זיך און וויקלט זיך קיין=מאָל ניט אויף.

4. אונטער וואַסער בוים זיצט אַ האָז, ווען עס רעגנט?

5. ווער לייגט זיך און בלייבט זיצן?

## געאָמעטרישע אויפגאַבן.



1) מאַכט פון 12 שוועבעלעך 4 קוואַדראַטן, נעמט אַראָפּ דערפון 4 שוועבעלעך אַזוי, אַז עס זאָל בלייבן נאָר איין קוואַדראַט.



2) צעשניידט די 2 פיגורן מיט 2 גראָדע ליניעס אַזוי, אַז פון די שטיקלעך זאָל מען קענען צונויפשטעלן 2 קוואַדראַטן.

# אונדזער צייטונג

### עפּידעמיע פון שקאַרלאַטין.

שוין מער ווי אַ חודש, ווי אין פּוילן איז פאַר־שפּרייט די עפּידעמיע פון שקאַרלאַטין. צוליב דער עפּידעמיע האָבן זיך די לימודים אין די שולן אָנגעהויבן מיט אַ חודש שפּעטער, ווי געוויינטלעך.

### מענטשן = ביינער אין לובלינער אונטערערדישע היילן.

אין לובלין אַרום מען איצט איין קאַנאַליזאַציע אין שטאָט. כמעט אין אַלע גאַסן פון שטאָט ווערן געמאַכט אין צוזאַמענהאַנג מיט דעם אויסגראָבונגען. דערביי ווערן אַנטדעקט אַ מאַסע אונטערערדישע היילן, קאָרידאָרן, זאַלן און קעלערן.

אַ מוראַדיקן איינדרוק האָט געמאַכט איין הייל, וווּ עס זיינען געלעגן פיל סקעלעטן און אַ גרויסער באַרג מענטשן=ביינער. דער באַרג ביינער האָט געהאַלטן 2 מעטער די הייך.

דערווייל האָט מען נאָך ניט פעסטגעשטעלט, פון וואַנען די דאָזיקע ביינער שטאַמען.

### אַנטדעקט אין לובלין אַ וואַרעמען וואַסער=שטראָם.

ביי די קאַנאַליזאַציע=אַרבעטן אין לובלין האָט מען אויך געפונען אַ וואַרעמען וואַסער=שטראָם. די וואַרעמקייט פון שטראָם דערגייט ביז 30 גראַד. דער שטראָם איז לעת עתה פאַרחתמעט געוואָרן. אַ מעדיצינישע קאָמיסיע דאַרף פעסטשטעלן, צי מע קען דעם דאָזיקן שטראָם באַנוצן צו היילצוועקן.

### אויסגעגראָבן אַ בית=עלמין פון כמעלניצקיס צייטן.

נאָך לובלין זיינען איצט געמאַכט געוואָרן אינטע־רעסאַנטע אויסגראָבונגען אין לעמבערג.

ביים גראָבן אַ פונדאַמענט פון אַ הויז אויף קאַזשימיעראָווסקאַ גאַס האָט מען אויף אַ באַרייטנדיקער טיף אויסגעגראָבן ביינער פון לערך 60 מענטשלעכע קערפּערס. דער דאָקטאָר האָט דערקלערט, אַז די דאָזיקע ביינער ליגן שוין אין דער ערד אַ 2—3 הונדערט יאָר. דער בית=עלמין שטאַמט, ווייזט אויס, פון די צייטן, ווען כמעלניצקי האָט באַלאַגערט לעמבערג אין יאָר 1648, ווייל אויפן דאָזיקן אָרט האָט זיך דאַן געפונען די ליניע פון די שטאָט=מויערן.

### קראָקעווער אָבסערוואַטאָריע אַנטדעקט פלעקן אויף דער זון.

די קראָקעווער אַסטראָנאָמישע אָבסערוואַטאָריע האָט אויסגעפונען אויפן סאַמע צענטער פון דער זון 2 זייער גרויסע פלעקן.

## אַ רייזע איבער דער וועלט אָן אַ גראָשן געלט.

די טעג זיינען ארויסגעפארן פון ווארשע 3 אויבער־שלעזישע געוועזענע פאַטסאַנצעס, וועלכע גרייטן זיך צו מאַכן אַ רינג־רייזע איבער דער וועלט, ניט פאַרמאָגנדיק אַ גראָשן אין טאַש. זיי האָבן ברעה זיך אויסצוהאַלטן פון פאַרקויפן פאָטאָגראַפיעס, פאָסט־קאַרטן א. ד. ג.

## וויפיל אַנאַלפאַבעטן זיינען פאַראַן אין פוילן.

די לעצטע פאָלקס־ציילונג ווייזט אָן, אַז אין פוילן זיינען פאַראַן 6,581,307 אַנאַלפאַבעטן (וואָס קענען ניט ליינען און שרייבן פויליש).

לויטן גלויבן טיילן זיך די אַנאַלפאַבעטן אויף 3,087,336 קאַטאָליקן (24 פּראָצענט פון דער קאַטוילישער באַפעלקערונג); 1,174,664 גריכיש־קאַטוילישע (48 פּראָצענט), 1,573,062 פּראַוואָסלאַווע (72 פּראָצענט), 626,075 יידן (28 פּראָצ.), 95,058 עוואַנגעליקן (12 פּראָצ.), און 25,112 פון אַלע איבעריקע גלויבנס (41 פּראָצ.).

## טיפוס־עפּידעמיע אין האַנאָווער (דייטשלאַנד).

אין דער שטאָט האַנאָווער האָט אויסגעבראָכן אַ מוראדיקע טיפוס־עפּידעמיע. יעדן טאָג קומען צו נייע 150 קראַנקע. אַ סך שולן זיינען פאַרוואַנדלט געוואָרן אין שפּיטאָלן. פון אַלע דייטשישע שטעט זיינען אָנגעקומען מעדיצינישע עקספּעדיציעס צו הילף.

## אַלף־בית פאַר די צפון־פעלקער.

דער פּראָפעסאָר פון עטנאָגראַפיע און פאָרשער פון די צפון־געגנטן ס אַ ן ־ ב אָ ג אָ ר אַ ז שטעלט צונויף אַן אַלף־בית פאַר די פעלקער פון ווייטן צפון, וועלכע האָבן ביז איצט קיין שריפט ניט געהאַט.

## קעמפט מיט שקאַרלאַטין!

די געזעלשאַפט צו פאַרהיטן דאָס געזונט פון דער יידישער באַפעלקערונג אין פוילן „טאָז" האָט ארויסגעלאָזן פאָלגנדיקן פלוגבלאַט:

כדי ערפאָלגרייך צו קעמפן מיט שקאַרלאַטין דאַרף מען:

1) וועגן יעדן פאַל פון קראַנק־ווערן אויף שקאַרלאַטין תיכף מעלדן די סאַניטאַרע מאַכט־אָרגאַנען.
2) תיכף אָפּזונדערן די קראַנקע און פאַרדעכטיקע אויף שקאַרלאַטין.
3) באַטראַכטן אַלס פאַרדעכטיק אויף שקאַרלאַטין יעדן פאַל פון האַלדז־קראַנקייט.
4) ניט אַריינקומען אין דער וואוינונג, וווּ עס איז פאַראַן אַ קראַנקער אויף שקאַרלאַטין, ביז עס וועט דאָרט ניט דורכגעפירט ווערן אַ דעזינפעקציע.
5) אויסמיידן דאָס צונויפזאַמלען זיך פון קינדער און ניט דערלאָזן דאָס קושן זיי דורך דערוואַקסענע אָדער איין קינד מיט דעם צווייטן.
6) רעגלמעסיק שווענקען דעם האַלדז אין דער פרי און אין אָוונט לכל המשות מיט ריין וואַסער.
7) זייער אָפט וואַשן די הענט מיט זייף און אָפט, לכל הפחות איין מאָל וועכנטלעך, זיך באָדן.
8) האַלטן תמיד אין דער גרעסטער ריינקייט די וואוינונגען—לופטערן, וואַשן די פּאָדלאָגעס, גרינדלעך וואַשן די כלים, ניט שפּייען, ניט שמוצן אין די וואוינונגען און אויף די טריגן.
9) אין פאַל פון היץ ביי אַ קינד, ווענדן זיך צו אַ דאָקטאָר.
10) ביי געזונטע קינדער אָנווענדן די שוץ־אימפּונגען קעגן שקאַרלאַטין.

## צו אונדזערע לייענער!

אין 2־טן נומער „ביימעלעך": פאַרן צווייטן נומער פון די „גרינינקע ביימעלעך" האָבן ספּעציעל צוגעשיקט זייערע ווערק די דיכטער יהואש און משה בראָדערזאָן. אַ צוזאָג מיטצואַרבעטן איז אויך פאַראַן פונם דיכטער שלום אַש.

אין די ווייטערדיקע נומערן וועט זיין געדרוקט אַ קינדער־אָפּערע אין 3 אַקטן מיט נאָטן. טעקסט פון י. גיליגיטש, מוזיק פון י. מיטליאַנסקי.

אונדזערע פּרעמיעס. די אַבאָנענטן באַקומען דאָס בוך „יידישע פאָלקס־מעשיות און לעגענדעס וועגן בעל שם טוב" (169 פאָלקסמעשיות), געזאַמלט פון ש. באַסטאָמסקי—אָנשטאָט 3 זל. פאַר 1½ זל. שפּעטער וועלן באַשטימט ווערן נאָך אַנדערע פּרעמיעס. די ערשטע 100 אַבאָנענטן באַקומען אויסער דעם אומזיסט דאָס ביכל — „מעשהלעך פון אַלטן פּראָג".

באַגריסונגען: צום ווידערדערשיינען פון די „גרינינקע ביימעלעך" זיינען אָנגעקומען פיל באַגריסונגען פון גוטע פריינד. די באַגריסונגען וועלן זיין געדרוקט אין 2־טן נומער.

שאַפט אַבאָנענטן און פאַרשפּרייט די „גרינינקע ביימעלעך"!

רעדאַקטאָר־ארויסגעבער ש. באַסטאָמסקי
Redaktor-wydawca Sz. BASTOMSKI

Drukarnia Sp· Wytw.-Handlowe. Wilno, Gdańska 3.